VIKIPEDIYA

# Latish tili

Vikipediya, ochiq ensiklopediya

| Latish tili | |
|---|---|
| **Milliy nomi** | Latviešu valoda |
| **Mamlakatlar** | Latviya<br>Yevropa Ittifoqi |

**Latvian** (*latviešu valoda*) — Latviyaning rasmiy tili. Hind-yevropa oilasining boltiq tillari guruhiga mansub, unga eng yaqin til litovchadir. Latish tilida 1 mln 300 mingga yaqin kishi gaplashadi (2000). U 3 ta asosiy — oʻrta latish (Markaziy Latviya; bu dialekt asosida adabiy latish tili shakllangan), livon (Kurzemening shimoliy va Vidzemening shimoli-gʻarbiy qismlari), yuqori latish (Sharqiy Latviya) laxjalariga boʻlinadi. Latish tilida arxaik xususiyatlar kam, odatda, urgʻu soʻzning birinchi boʻgʻiniga tushadi; fonetik tarkibi barcha unlilarning uzun va qisqa boʻla olishi bilan harakterlidir. Latish tili yozuvi 16-asrda lotin alifbosi asosida paydo boʻlgan.[1]

## Manbalar

1. Oʻ zME. Birinchi jild. Toshkent, 2000-yil



*Ushbu maqolada O ʻzbekiston milliy ensiklopediyasi (2000-2005) ma ʼlumotlaridan foydalanilgan.*



*Jahon tillaridan biri haqidagi ushbu maqola chaladir. Siz uni boyitib, (https://uz.wikipedia.org/w/index.php?title=Latish_tili&action=edit) Vikipediyaga yordam berishingiz mumkin.*